Diskors ta' ftuħ - Il-President tal-Parlament Ewropew Roberta Metsola - 18 ta' Jannar 2022 - traduzzjoni għall-Malti

(Oriġinali bil-Malti)

Membri tal-Parlament Ewropew,
Kollegi,
Ewropej,

B'umiltà nħossni onorata bir-responsabbiltà li qed tafdawni biha. Inwiegħed li se naħdem bl-enerġija kollha tiegħi f'isem dan il-Parlament u għall-ġid taċ-ċittadini Ewropej.

(Oriġinali bit-Taljan)

L-ewwel ħaġa li rrid nagħmel bħala President hija li niġbor il-wirt li ħallielna David Sassoli.
David kien bniedem li ġġieled għall-Ewropa, għalina u għal dan il-Parlament.
Kien jemmen fis-setgħa tal-Ewropa li ssawwar perkors ġdid f'din id-dinja.
Grazzi, David.

(Oriġinali bl-Ingliż)

Se nagħti ġieħ lil David Sassoli bħala President billi dejjem niddefendi lill-Ewropa. Għall-valuri komuni tagħna tad-demokrazija, id-dinjità, il-ġustizzja, is-solidarjetà, l-ugwaljanza, l-istat tad-dritt u d-drittijiet fundamentali.

Għall-politika tat-tama u l-wegħda tal-Unjoni Ewropea.
Irrid li n-nies jerġgħu jsibu dak is-sens ta' twemmin u entużjażmu għall-proġett tagħna. Twemmin li jagħmel l-ispazju li nikkondividu aktar sikur, aktar ekwu, aktar ġust u aktar ugwali.

Għeżież Ewropej,

Fis-snin li ġejjin, nies fl-Ewropa se jħarsu lejn il-Parlament għat-tmexxija u d-direzzjoni, waqt li oħrajn se jkomplu jisfidaw il-limiti tal-valuri demokratiċi tagħna u l-prinċipji Ewropej.

Għandna niġġieldu kontra n-narrattiva anti-UE li tixtered tant faċilment u tant malajr.

Id-diżinformazzjoni u l-miżinformazzjoni li kibru aktar fil-pandemija, jagħtu n-nar liċ-ċiniżmu faċli u lis-soluzzjonijiet irħas tan-nazzjonaliżmu, l-awtoritarjaniżmu, il-protezzjoniżmu, l-iżolazzjoniżmu. Dawn huma illużjonijiet foloz li ma joffrux soluzzjonijiet.

L-Ewropa tfisser preċiżament l-oppost. Tfisser li niddefendu lil xulxin, li nressqu l-popli eqreb lejn xulxin. Tfisser li lkoll niddefendu dawk il-prinċipji tal-ommijiet u l-missirijiet fundaturi tagħna li mexxewna mir-rovini tal-gwerra u mill-Olokawst lejn il-paċi, it-tama u l-prosperità.

Onorevoli Membri,

Il-Parlament tagħna huwa importanti.

- Huwa mportanti għall-imħallfin li jinsabu taħt attakk, għall-frontliners tas-saħħa li jinsabu taħt pressjoni; għan-nisa fl-Unjoni li għadhom qed jiġġieldu għal drittijiethom; għall-vulnerabbli; għal dawk oppressi u dawk abbużati.

- Huwa importanti għal dawk imġiegħla jaħarbu mid-diżastri naturali; għall-familji ta' dawk maqtula f'attakki terroristiċi; għall-forzi armati u l-infurzar tal-liġi tagħna li jaħdmu f'kundizzjonijiet diffiċli ħafna; għal dawk li qed ifittxu protezzjoni; għall-bdiewa, l-NGOs u l-intraprendituri tagħna.

- Huwa importanti għall-komunitajiet LGBTIQ tagħna; għal dawk li għadhom qed jiġu diskriminati minħabba r-reliġjon, il-kulur tal-ġilda jew l-identità tal-ġeneru tagħhom; għal dawk kollha li jemmnu fil-wegħda tal-Ewropa.

Dan il-Parlament huwa importanti – meta n-nies iħarsu lejna biex niddefendu l-valuri tagħna, se jsibu alleat.

Għeżież Kollegi,

Il-ġenerazzjoni tiegħi ma tarax Ewropa qadima u ġdida. Aħna tal-ewwel fil-ġenerazzjoni tal-Erasmus, tal-aħħar fil-ġenerazzjoni ta' Wałęsa u Havel. Nifhmu li l-opportunitajiet ugwali ma jfissrux li kulħadd isir l-istess. Aħna niċċelebraw id-differenzi fl-Ewropa – għax nafu li jagħmluna aktar b'saħħitna. Jagħmluna uniċi. Jagħmluna Ewropej.

Aħna nafu li biex in-nies iħarsu lejn l-Ewropa b'fiduċja, għandna noħorġu mid-dinja ta' Strasburgu u Brussell biex inwasslu l-Ewropa, l-ideali u d-deċiżjonijiet tagħha, lin-nies f'diversi bliet u rħula madwar l-Ewropa.

(Oriġinali bil-Franċiż)

"Kulħadd fid-dinja jħossu aħjar, kieku jkun jista' jisma' l-vuċi qawwija tal-Ewropa", kien qal il-President Valéry Giscard d'Estaing fid-diskors ta' ftuħ tiegħu għall-Konferenza dwar il-Futur tal-Ewropa fl-2002.

(Oriġinali bl-Ingliż)

Anki dak iż-żmien, kienet teżisti t-talba għal Ewropa aktar b'saħħitha. Għandna niżguraw li l-Konferenza dwar il-Futur tal-Ewropa tikseb l-appoġġ li teħtieġ biex ikollna eżiti konkreti. U għandna b'mod speċjali nisimgħu liż-żgħażagħ tagħna li din is-sena hija dedikata lilhom.

Għeżież Ewropej,

It-tibdil fil-klima qed iħarbat il-kontinent tagħna u d-dinja tagħna – din m'għadhiex problema li trid issolviha ġenerazzjoni oħra. Jekk temmnu x-xjenza, u dan il-Parlament jemminha, il-mistoqsija ma għadhiex insolvuhiex, imma meta.

Il-Patt Ekoloġiku Ewropew u l-wegħda li l-Ewropa tkun l-ewwel kontinent ħieles mill-karbonju huma s-soluzzjoni. Din mhux biss ħtieġa u emerġenza, iżda wkoll opportunità biex l-Ewropa tieħu r-riedni, tiġġedded, tiżgura t-tkabbir, is-sostenibbiltà u l-prosperità waqt li tnaqqas l-emissjonijiet.

Irridu nipperswadu lill-bqija tad-dinja li l-ġlieda kontra t-tibdil fil-klima hija destin komuni.

Għax għada tard wisq.

U rridu nkomplu nuru li ma tistax tifred l-ambjent u l-ekonomija.

In-negozji, mill-istartups u l-SMEs sal-korporazzjonijiet il-kbar madwar l-Unjoni, għandhom bżonn ċertezza legali, aċċess aħjar għall-finanzjament u spirtu u ambjent innovattivi fl-Ewropa. Jeħtieġu inqas burokrazija u aktar opportunitajiet biex jieħdu r-riskji li se jgħinu lill-Ewropa terġa' ssir kompetittiva. Il-Fond għall-Irkupru u r-Reżiljenza se jgħin l-investiment tagħna jingħata spinta wara l-pandemija.

Bħat-tranżizzjoni ekoloġika, it-trasformazzjoni diġitali toħloq l-opportunitajiet. Jeħtieġ li nkunu fuq quddiem nett ta' dawn il-bidliet u nagħtu d-direzzjoni. U hekk se nagħmlu.

Il-mod Ewropew tagħna ta' ekonomiji u soċjetajiet miftuħa huwa mudell li jien kburija bih. Huwa mudell li jrid jingħata l-appoġġ biex jissaporti l-pressjoni li titqiegħed fuqu. U din hi l-pressjoni li nħarsu 'l ġewwa, li nibnu ostakli ġodda, li ntellgħu fruntieri qodma, u li nabbandunaw l-ispazju ta' Schengen kondiviż tagħna – spazju li għandna dmir li nikkompletaw, jew tentattivi li jiddiskreditaw il-valuri u l-prinċipji tagħna.

Konrad Adenauer qal, "L-għaqda Ewropea kienet ħolma ta' ftit. Saret tama ta' ħafna. U llum hija ta' bżonn għalina lkoll."

Għeżież kollegi,

Id-dinja ta' madwarna hija inqas amikevoli milli kienet ġenerazzjoni ilu. L-attakki inaċċettabbli fuq is-sovranità u l-integrità territorjali Ukreni u s-sitwazzjoni perikoluża fil-Belarussja huma eżempji ewlenin ta' dan. U s-sigurtà kollettiva tagħna hija sfida komuni.

Biex l-Unjoni Ewropea tibqa' kredibbli u teżerċita l-influwenza tagħha fid-dinja kollha, irridu nżommu l-prinċipji. Din hi s-saħħa vera tagħna. Għall-awtokrati u d-despoti, l-UE hija theddida sempliċiment għax teżisti. Kif qal sew Tarek Osman: "L-Ewropa, wara kollox, irfinat l-isbaħ u l-aktar mod raffinat ta' għajxien li l-bniedem qatt kellu."

(Oriġinali bil-Franċiż)

Din is-sena jaħbat is-sebgħin anniversarju tal-preżenza tagħna fi Strasburgu. Belt, reġjun li ġeografikament jaġixxi ta' separazzjoni tas-setgħat u b'hekk joffri garanzija demokratika, u jagħmel mill-assemblea tagħna istituzzjoni reali, qrib u aċċessibbli, biex taqdi liċ-ċittadini – b'hekk huwa post integrali għall-istituzzjoni tagħna.

(Oriġinali bl-Ingliż)

L-Ewropa għandha patrimonju ta' gwerra, iżda wkoll ta' fejqan. Nistgħu nużaw din l-esperjenza billi ngħinu biex tintemm is-separazzjoni fl-aħħar pajjiż maqsum li fadal fl-Unjoni Ewropea – Ċipru – taħt l-awspiċi tal-pjan tan-NU. Ma nistgħux inkunu tassew magħquda waqt li Ċipru jkun għadu mifrud. Għandna wkoll nirkupraw l-ispinta li tlifna fir-rigward tar-relazzjoni tagħna mal-Balkani tal-Punent.

Għeżież Membri,

Se nkun ċara: lil dawk li qed jippruvaw ikissru l-Ewropa, kunu afu li dan il-Parlament jinsab kontrikom.

Lil dawk li qed jippruvaw jimminaw id-demokrazija, l-istat tad-dritt, il-libertà ta' espressjoni u d-drittijiet fundamentali, li jattakkaw lin-nisa, u li jiċħdu d-drittijiet taċ-ċittadini LGBTIQ – kunu afu li dan il-Parlament qatt mhu se jaċċetta dan.

Lil dawk li jippruvaw jirrikattaw lill-Ewropa b'attakki ibridi, dan il-Parlament mhux se jdgħajjef is-solidarjetà fost il-Membri – kunu afu li d-dittaturi qatt mhuma se jifirduna.

U rrid ngħid lill-familji ta' Daphne Caruana Galizia u ta' Jan Kuciak, ġurnalisti li nqatlu talli kienu qed jagħmlu xogħolhom: il-ġlieda tagħkom għall-verità u l-ġustizzja hija l-ġlieda tagħna. Lill-għeżież ta' Olivier Dubois, li nħataf għal kważi 300 jum fil-Mali, ngħid li l-battalja tiegħu għal-libertà trid issir il-battalja tagħna.

Ħbieb, Ewropej,

Il-mudell politiku li żviluppajna wassal lill-kontinent tagħna għad-demokrazija, il-prosperità u l-ugwaljanza. Imma jekk irridu ngħollu l-Ewropa għal-livelli mwiegħda lill-ġenerazzjoni li jmiss, jeħtieġ li nibnu xi ħaġa saħansitra aktar b'saħħitha, xi ħaġa li timxi maż-żminijiet, li tqanqal udjenza aktar żagħżugħa u aktar xettika biex temmen fl-Ewropa.

U l-Parlament tagħna għandu jkun wieħed li jagħti s-setgħa. Li jkun divers. Naf li l-fatt li għandna l-ewwel president mara f'dan il-Parlament sa mill-1999 huwa importanti kemm ġewwa kif ukoll barra dawn is-swali. Imma rridu nagħmlu aktar. L-impenn ta' din l-istituzzjoni li jkollna aktar diversità, ugwaljanza bejn il-ġeneri, garanzija tad-drittijiet tan-nisa – tad-drittijiet kollha tagħna – irid jiġi affermat mill-ġdid.

Tnejn u għoxrin sena ilu, Nicole Fontaine ġiet eletta għoxrin sena wara Simone Weil. Mhux se jgħaddu żewġ deċennji oħra sakemm jerġa' jkun hawn mara f'posti.

U naf li ninsab fuq spallejn il-ġganti ta' qabli. Spallejn Simone Veil – priġuniera ta' Aschwitz numru 78651 – li kissret il-ktajjen ta' dik il-parti dolorużа tal-istorja Ewropea tagħna biex għaddiet mis-soqfa tal-ħġieġ bħala l-ewwel mara li saret President tal-Parlament Ewropew; spallejn il-miljuni ta' nisa anonimi li ġarrbu daqstant u li ġġieldu għalina, biex ikollna l-opportunitajiet li huma qatt ma kellhom.

Spallejn Ashling, Paulina u n-nisa l-oħra kollha li ħajjithom diġà nsterqulhom din is-sena. Spallejn dawk spostati u dawk li għebu fl-Ewropa; dawk kollha li ġġieldu u batew taħt it-totalitarjaniżmu u ssagrifikaw kollox għall-Ewropa.

Fuq spallejn dawk li emmnu u li għadhom jemmnu.

Ninsabu hawn bis-saħħa tagħhom. Ninsabu hawn għalihom.

L-Ewropa reġgħet lura hawn.

L-Ewropa hija l-futur.

Viva l-Ewropa!